# ХИТОЙ ХАЛҚ РЕСПУБЛИКАСИ ЖАНУБИЙ-ШАРҚИЙ ОСИЁ ДАВЛАТЛАРИ БИЛАН МУНОСАБАТЛАРИДА БАҲСЛИ ҲУДУДЛАР МАСАЛАСИ

***КАЗАКБАЕВ ХИКМАТИЛЛА***
ORCID: 0000-0001-5043-5908
*ўқитувчи, ТДШУ*

***Аннотация.*** *Мақолада Жанубий Хитой денгизидаги ҳудудий муаммоларни ҳозирги ҳолати ва минтақадаги кучлар мувозанатидаги ўзгаришлар, Жанубий Хитой денгизидаги ҳудудий муаммолар атрофидаги воқеаларда Хитойнинг роли шунингдек, минтақа давлатлари – Хитой, Вьетнам, Индонезия, Филиппин, Бруней, Малайзия ва Тайван ўртасидаги Жанубий Хитой денгизи масаласидаги қарама-қаршиликларга тўхталиб ўтилган.*

*XXI асрнинг иккинчи ўн йиллигида Жанубий Хитой денгизида вазият кескинлаша бошлади. Бу эса ўз навбатида Хитой Халқ Республикаси ва Жанубий-Шарқий Осиё давлатлари ўртасида муносабатларни кескинлашишига олиб келди.*

*Мақолада асосий урғу Жанубий Хитой денгизи сўнгги йиллардаги тенденцияларга қаратилган. Жумладан Жанубий-Шарқий ва Шарқий Осиё давлатларининг манфаатлари тўқнашган ҳудуд бўлиб қолмоқда. Ушбу жараёнларда энг кўп манфаатдор давлат Хитой Халқ Республикаси бўлиб қолмоқда. Жанубий Хитой денгизи орқали муҳим жаҳон савдо йўллари ўтади. Денгиз ҳавзаси энергоресурслар ва био ресурсларга бой. Шунингдек, Жанубий Хитой денгизидаги орол ва рифлар географик жойлашувига кўра АҚШ блокадасига қарши курашда ҳарбий-стратегик муҳим аҳамиятга эга. Шу сабабдан Жанубий Хитой денгизи Хитойнинг келажакда буюк давлатга айланиши учун ўта муҳим минтақа ҳисобланади.*

*Мақолада асосий эътибор замонавий даврда Жанубий Хитой денгизидаги замонавий тенденциялар ва минтақадаги сииёсий вазият таҳлилига қаратилган.*

*Сўнгги йилларда Хитойнинг Жанубий Хитой денгизидаги сиёсати минтақа давлатлари миллий хавфсизлигига ва суверенитетига дахл қилмоқда. Хитой кемалари АСЕАН давлатларининг иқтисодий зоналарига бемалол кириб келиши, айрим оролларнинг Хитой томонидан эгаллаб олинганлиги, сунъий оролларнинг қурилиши ва уларда Хитой ҳарбий кучларининг жойлаштирилиши давлатларнинг кескин норозилигига сабаб бўлмоқда. Бироқ Жануби-Шарқий Осиёдаги кўплаб давлатлар Хитой билан иқтисодий жиҳатдан чамбарчас боғлиқ ва Хитойга қарши очиқдан очиқ курашолмайдилар. Шу муносабат билан Жанубий Хитой денгизида вазият сезиларли даражада мураккаблашмоқда.*

***Таянч сўз ва иборалар:*** *Жанубий Хитой денгизи, Хитой Халқ Республикаси, Вьетнам, Индонезия, ҳудудий муаммолар, Спратли, Парасел.*

***Аннотация.*** *Статья посвящена современному состоянию региональных проблем в Южно-Китайском море и изменениям в расстановке сил в регионе, роли Китая в региональных вопросах в Южно-Китайском море, а также спорам в Южно-Китайском море между странами региона: Китаем, Вьетнамом, Индонезией, Филиппинами, Брунеем, Малайзией и Тайванем.*

*Во втором десятилетии XXI века ситуация в Южно-Китайском море начала обостряться. Это, в свою очередь, привело к ухудшению отношений между Китайской Народной Республикой и странами Юго-Восточной Азии. Основной акцент в статье сделан на тенденциях развития ситуации в Южно-Китайском море в последние годы. В частности, интересы стран Юго-Восточной и Восточной Азии остаются конфликтогенными. Наиболее заинтересованной страной в этих процессах остается Китайская Народная Республика. Важные мировые торговые пути проходят через Южно-Китайское море. Морской бассейн богат энергоресурсами и биоресурсами. Он также имеет военно-стратегическое значение в борьбе с блокадой США из-за географического положения островов и рифов в Южно-Китайском море. Поэтому Южно-Китайское море – это действительно важный регион для Китая, который в будущем стремится стать великим государством.*

*Цель данной статьи заключается в критическом анализе современных тенденций в Южно-Китайском море и политической ситуации в регионе, в целом.*

*В последние годы политика Китая в Южно-Китайском море затрагивает национальную безопасность и суверенитет стран Юго-Восточной Азии. Свободный проход китайских кораблей в экономические зоны стран АСЕАН, активное освоение Китаем некоторых островов, строительство искусственных островов и размещение на них китайских вооруженных сил вызывают резкий протест со стороны юго-восточных государств. Однако, многие из этих стран экономически тесно связаны с КНР и не могут открыто выражать свои протесты, в связи с чем ситуация в Южно-Китайском море существенно осложняется.*

***Опорные слова и выражения:*** *Южно-Китайское море, Китайская Народная Республика, Вьетнам, Индонезия, территориальные споры, Спратли, Парасель.*

***Abstract.*** *The article focuses on the current state of regional problems in the South China Sea and changes in the balance of power in the region, China's role in regional issues in the South China Sea, as well as disputing in the South China Sea between the countries of the region China, Vietnam, Indonesia, the Philippines, Brunei, Malaysia and Taiwan.*

*In the second decade of the 21st century, the situation in the South China Sea embarked upon deteriorate. This, in turn terms of it has led to strained relations between the People's Republic of China and Southeast Asian countries. The main emphasis in the article is on the tendencies of the South China Sea in recent years. In particular, the interests of the countries of Southeast and East Asia remain conflict territory. The most interested country in these processes remains the People's Republic of China. Significant world trade routes pass through the South China Sea. The marine basin is well off in energy resources and bio resources. It is also of military-strategic importance in the fight against the USA blockade due to the geographical location of the islands and reefs in the South China Sea. Therefore, the South China Sea is a really significant region for China to become a great state in the future.*

*The main point of this article is related to the analysis of current trends in the South China Sea and the political situation in the region in modern times.*

*In recent years, China's policy in the South China Sea has been interfering with the national security and sovereignty of the countries in the region. The free access of Chinese ships to the economic zones of the ASEAN countries, the occupation of some islands by China, the construction of artificial islands and the deployment of Chinese military forces in them are causing strong protests from the states. However, many countries in Southeast Asia are economically linked with China and cannot openly fight against China. As a result, situation in the South China Sea is being significantly complicated.*

***Keywords and expressions:*** *The South China Sea, People's Republic of China, Vietnam, Indonesia, territorial disputes, Spratly, Paracel.*

**Кириш.** XXI асрга келиб Хитой Халқ Республикасининг Жанубий-Шарқий Осиёдаги ташқи сиёсати ўзгара бошлади, ХХР дастлаб минтақа давлатлари билан иқтисодий ва маданий алоқаларни ривожлантиришга ҳаракат қилган бўлса кейинчалик "Юмшоқ куч" элементларидан воз кечиб "Иқтисодий экспансия" ва "Қаттиқ куч"дан фойдаланиши мумкинлигини истисно этмаяпти.

XXI асрнинг иккинчи ўн йиллигида Жанубий Хитой денгизида вазият кескинлаша бошлади. Бу эса ўз навбатида Хитой Халқ Республикаси ва Жанубий-Шарқий Осиё давлатлари ўртасида муносабатларни кескинлашишига олиб келди.

Жанубий Хитой денгизи сўнгги йилларда Жанубий-Шарқий ва Шарқий Осиё давлатларининг манфаатлари тўқнашган ҳудуд бўлиб қолмоқда. Ушбу жараёнларда энг кўп манфаатдор давлат Хитой Халқ Республикаси бўлиб қолмоқда. Жанубий Хитой денгизи орқали муҳим жаҳон савдо йўллари ўтади. Денгиз ҳавзаси энергоресурслар, денгиз озиқ-овқат ресурсларига бой. Шунингдек, Жанубий Хитой денгизидаги орол ва рифлар географик жойлашувига кўра АҚШ блокадасига қарши курашда ҳарбий-стратегик муҳим аҳамиятга эга. Шу сабабдан Жанубий Хитой денгизи Хитойнинг келажакда буюк давлатга айланиши учун ўта муҳим минтақа ҳисобланади.

Сўнгги йилларда Хитойнинг Жанубий Хитой денгизидаги сиёсати минтақа давлатлари миллий хавфсизлигига ва суверенитетига дахл қилмоқда. Хитой кемалари АСЕАН давлатларининг иқтисодий зоналарига бемалол кириб келиши, айрим оролларнинг Хитой

томонидан эгаллаб олинганлиги, сунъий оролларнинг қурилиши ва уларда Хитой ҳарбий кучларининг жойлаштирилиши давлатларнинг кескин норозилигига сабаб бўлмоқда[1]. Бироқ Жануби-Шарқий Осиёдаги кўплаб давлатлар Хитой билан иқтисодий жиҳатдан чамбарчас боғлиқ ва Хитойга қарши очиқдан очиқ курашолмайдилар. Шу муносабат билан Жанубий Хитой денгизида вазият сезиларли даражада мураккаблашмоқда.

Жанубий Хитой денгизи Тинч океанида жойлашган. Жанубий Хитой денгизи Хитой жанубида, Вьетнам шарқида, Филиппин ғарбида, Малай яримороли ва Суматра шарқида жойлашган. Денгиз атрофида ХХР, Вьетнам, Филиппин, Камбоджа, Таиланд, Сингапур, Малайзия, Индонезия ва Бруней давлатлари жойлашган. Шунинг учун денгиз 300 миллиондан ортиқ инсонларнинг ҳаётида муҳим рол ўйнайди. Жанубий Хитой денгизида энг йирик ҳудудлар: Парасел ва Спратли ороллари ҳисобланади.

*Парасел ороллари* (хитойча西沙群岛 - Сиша) Унда 15 та орол ва рифлар мавжуд. Парасел ороллари икки гуруҳга бўлинади: Амфитрит ва Круассан ороллари. Энг йирик ороллари - Патл, Тритон, Линкон оролларидир. Архипелагдан Хитойнинг Ҳайнан оролигача 290 км, Вьетнамнинг Дананг портигача 320 км шу сабабли бу ҳудудга икки давлат даъво қилади[2].

*Спратли архипелаги* (хитойча南沙群島Нанша) архипелаг 200 дан ортиқ кичик ороллар ва рифлардан иборат. Баъзи қуруқликлар фақатгина сув сатҳи пасайганда кўринади. Бундай ҳолатда орол ва рифлар сони 400 тагача етади. Спратли архипелагига Вьетнам, Хитой, Малайзия, Филиппин ва Бруней даъво қилмоқда. Низо иштирокчилари учун Спратли архипелаги ҳарбий, сиёсий, стратегик аҳамиятга эга[3].

Скарборо рифи (хитойча 黄岩Хуанян) сув ҳавзаси устида мавжуд бўлган қуруқликдир. Скарборо рифига энг яқин давлат - бу 220 км масофада Филиппин давлатидир. Бу рифга Хитой ва Филиппин даъво қилади[4].

**Мавзуга оид адабиётларнинг таҳлили.** Хитой Халқ Республикасининг Жанубий-Шарқий Осиё давлатлари билан муносабатлари турли олимлар томонидан ўрганилган жумладан, Мосяков Д. В.нинг "Политика Китая в Юго-Восточной Азии: от прошлого к настоящему" монографияси[5] Хитойнинг Жанубий-Шарқий Осиё давлатлари билан муносабатларининг тарихи ва замонавий ҳолати, Хитойнинг минтақадаги миллий манфаатлари ва унинг геостратегик мақсадларини амалга ошириш шартлари таҳлил қилинган.

Панкратова (2018) Жанубий-Шарқий Осиёдаги халқаро муносабатларида Хитой диаспорасининг роли, Хитойнинг минтақадаги иқтисодий экспанцияси ва Хитой Халқ Республикасининг минтақадаги ташқи сиёсатига тўхталиб ўтган.

Власов (2015) замонавий даврда Хитой Халқ Республикасининг АСЕАН давлатлари билан муносабатлари, Хитойнинг минтақа давлатлари билан иқтисодий, ҳарбий-сиёсий соҳадаги ҳамкорлик алоқалари, шунингдек Жанубий Хитой денгизидаги баҳсли ҳудудлар масаласида Жанубий-Шарқий Осиё давлатлари билан муносабатлари тадқиқ этилган.

---

[1] Usov I. Interesi KNR v Yujno-Kitayskom more [Interests of the People's Republic of China in the South China Sea], Problems of National Strategy, 2014, no. 4(25). P.49

[2] *Қаранг*. Kazakbaev H. Xitoy Xalq Respublikasining Janubiy Xitoy dengizidagi hududiy da'volari" [Territorial claims of the People's Republic of China in the South China], materials of annual conference Actual promlems of Chinese Studies: politics, history and economics, 2020, pp. 83-87.

[3] The South China Sea:The Spratly Islands dispute. Available at: https://asiahouse.org/news-and-views/the-south-china-sea-the-spratly-islands-dispute/

[4] Scarborough Shoal: Debunking Historical Myths. Available at: http://www.maritimeissues.com /politics /scarborough-shoal-at-the-turn-of-the-20th-century-debunking-myths.html

[5]Mosyakov D. Politika Kitaya v Yugo-Vostochnoy Azii: ot proshlogo k nastoyashemu [China's Policy in Southeast Asia: From Past to Present] 2012, M., 220 p.

Золотухин (2017) Жанубий Хитой денгизидаги баҳсли ҳудудлар масаласида замонавий тенденциялар, томонларнинг Жанубий Хитой денгизидаги манфаатлари, ҳудудий масалаларда буюк давлатларнинг иштироки ўрганилган.

**Тадқиқот методологияси.** Тадқиқотни амалга оширишда услубий жиҳатдан, қиёсий таҳлил хусусиятига эга мантиқий-тарихий, сиёсий-таҳлилий усулларга асосланади. Тарихий-қиёсий таҳлиллардан сўнг улар асосида умумлаштирилган хулосаларга келинган. Жанубий Хитой денгизидаги жараёнлар ривожланиш назариясининг концептуал жиҳатлари тадқиқотнинг назарий-методологик асосини ташкил қилади. Жанубий Хитой денгизида атрофида рўй бераётган жараёнларда давлатлар иштирокининг ўзига хос таҳлилини амалга ошириш асосий тенденцияларини аниқлаш имконини берди.

**Таҳлил ва натижалар.** 1949-йил 1-октябрда Хитой Халқ Республикаси ташкил топгач, Жанубий-Шарқий Осиё давлатлари орасидан Вьетнам, Индонезия, ва Мянма ХХРни тан олиб, 1950-йили дипломатик алоқаларни ўрнатади.

1958 ва 1961-йилларда Камбоджа ва Лаос ХХР билан дипломатик алоқаларни ўрнатади. Минтақанинг бошқа давлатлари Совуқ урушдан кейин вужудга келган вазият сабабли узоқ вақт ХХР билан дипломатик алоқалар ўрнатишмайди (1-жадвал).

*ХХР ва Жанубий-Шарқий Осиё давлатлари ўртасида дипломатик алоқаларнинг ўрнатилиши.*

1-Жадвал[1].

| **Давлат** | **Вьетнам** | **Индонезия*** | **Мянма** | **Камбоджа** | **Лаос** |
|---|---|---|---|---|---|
| **Сана** | 18.01.1950 | 13.04.1950 | 08.06.1950 | 19.07.1958 | 25.04.1961 |
| **Давлат** | **Малайзия** | **Филиппин** | **Таиланд** | **Сингапур** | **Бруней** |
| **Сана** | 31.05.1974 | 09.06.1975 | 01.07.1975 | 03.10.1990 | 30.09.1991 |

**Индонезия ХХР билан алоқаларини маълум вақтга узади, кейинчалик 1967-йил октябрда ХХР билан алоқалар яна тикланади, 1990-йил 8-августдан икки ўртадаги алоқалар тўлақонли равишда давом эттирилади.*

1950-1970 йилларда ХХРнинг Жанубий-Шарқий Осиё давлатлари билан муносабатлари осон кечмаган. Жумладан, 1974 йили ХХР армияси Жанубий Вьетнам чегара қўшинларини Парасель оролларидан қувиб чиқаради ва оролда ўз назоратига олади. Ўша йилнинг ўзида ХХР расмий равишда Вьетнам ҳам даъвогарлик қиладиган Спратли оролларига нисбатан ўз даъвосини элон қилди[2].

1979 йил 14 февралда Хитой Коммунистик партияси Марказий Қўмитасининг қарори билан Хитой Халқ Озодлик Армияси Вьетнамга бостириб киради деярли 30 кун давом этган уруш Хитой – Вьетнам муносабатларини янада кескинлаштирди[3].

---

[1] Жадвал www.gov.cn ( The State Council The People's Republic of China) расмий веб-саҳифаси асосида муаллиф томонидан тайёрланди.

[2] Yangel A. Otnosheniya Kitaya so stranami Yugo-Vostochnoy Azii: ekonomicheskie i politicheskie faktori (k sozdaniyu zoni svobodnoy torgovli Kitay—ASEAN) [China's relations with the countries of Southeast Asia: economic and political factors(towards the creation of a China-ASEAN free trade zone)].Bulliten RUDN, seria International Relations , 2010, no. 2. P.60.

[3] Bogovkova O.I. Kitaysko-Vetnamskaya voyna 1979 goda v kontekste kitayskoy geopolitiki [Vietnam war in 1979 in the context of Chinese geopolitics], Society and state in China, 2017, no. 22-1. pp.197-206.

Индонезия ҳукумати эса ХХР Жанубий Хитой денгизи ҳавзасидаги барча оролларга даъво қилаётганини ва ҳатто, бир кун келиб, Индонезияга тегишли бўлган Натуна оролига ҳам кириб келишини сезди. Чунки 1976-йили Пекинда чоп этилган хариталарда Хитой чегараси Натуна оролидан ҳам ўтарди. Индонезия Хитой билан яқин дипломатик алоқалар ўрнатган, бироқ Индонезия узоқ вақт Хитой кемаларининг Натуна ороли ҳавзасига кириб келишига жим қараб турмайди. Ҳозирги кунда Натуна, шубҳасиз, Индонезия суверенитети остидадир. Айни пайтда, бу оролга бошқа давлатлар даъво қилмайди. Бироқ Хитойнинг машҳур "тўққиз нуқта линияси" Натуна оролидаги иқтисодий зонани ҳам қамраб олади. Индонезия "тўққиз нуқтали линия"ни тан олмайди ва уни халқаро ҳуқуққа хилоф, деб ҳисоблайди . 2017-йил июлда эса Индонезия парламенти рамзий маънода қарор қабул қилди. Унга кўра, архипелагдан шимоли-шарққа қараб кетувчи ҳавзанинг номи "Натунанинг Шимолий денгизи" деб ўзгартирилди. Индонезия АСЕАН давлатлари ўртасида Жанубий Хитой денгизи юрисдиксияси ва денгиз ҳуқуқи борасидаги келишмовчиликларга барҳам беришга уринмоқда ва минтақада хавфсизлик, барқарорликни таъминлашда АСЕАНнинг ролини таъкидламоқда. Индонезия баҳсли ҳудудлар борасида Хитой ва бошқа давлатлар ўртасида воситачилик ролини ўйнаши мумкин[1].

Сингапур Жанубий Хитой денгизидаги халқаро низода иштирок этмайди ва нейтрал ҳолатда бўлиб, ҳеч қайси давлатнинг даъволарини маъқулламайди. Сингапур Республикаси давлатларни низоларни тинч йўл билан ҳал этишга чақиради ва томонларни 1982-йил "Денгиз ҳуқуқи" бўйича БМТ Конвенсияси, 2002-йил "Жанубий Хитой денгизида томонларнинг хатти-ҳаракатлари" тўғрисидаги декларация риоя қилиш лозим деб ҳисоблайди[2].

Хитойнинг кучайиши нуқтаи назаридан Ветнам, Филиппин, Малайзия, Бруней ва бошқа давлатлар Жанубий Хитой денгизи муаммоларини ҳал этиш, бошқа давлатларнинг ёрдамидан фойдаланиб Хитойни чеклаш учун ҳаракат қилдилар ва Жанубий Хитой денгизи масаласини халқаро миқёсда ҳал этишга уриндилар.Аввало, Жанубий Хитой денгизи муаммосини АСЕАНнинг 10 та мамлакати АСЕАН учрашувлари доирасида бу масала бўйича фикр алмашдилар. 1992 йил Филиппинда бўлиб ўтган АСЕАН ташқи ишлар вазирлари йиғилишида Филиппин ҳукумати Жанубий Хитой денгизи масаласи бўйича АСЕАН декларацияси („Манила декларацияси" номи билан ҳам танилган)ни таклиф қилган ва Жанубий Хитой денгизи муаммосини тинч йўл билан ҳал этишни ва томонлардан бу Декларацияни бажаришларини сўраган. 2002 - йилда Хитой ва АСЕАН Камбоджа Қироллигининг Пном Пен шаҳрида "Жанубий Хитой денгизидаги ҳаракатни юритиш тўғрисида Декларация" (南海各方行为宣言)ни имзоладилар. Томонлар халқаро тамойилларга асосланган ҳолда ўзаро ҳурмат билан ҳудудий низоларни тинч йўл билан ҳал қилишга ваъда бердилар. Низони ҳал қилиш учун манфаатдор томонлар қуйидаги йўналишларда ҳамкорлик қилишга келишиб олдилар[3]:

(1) Денгиз атроф-муҳит муҳофазаси;

(2) Денгиз илмий тадқиқотлари;

---

[1]Indoneziya stala sleduyushey jertvoy pretenziy Pekina v Yujno-Kitayskom more [ Indonesia next victim to Beijing's claims in the South China Sea] Available at: https://obzor.press/press/11428-indoneziya-stala-sleduyushhej-zhertvoj-pretenzij-pekina-v-yuzhno-kitajskom-more

[2] Schast`e ot razuma: «umnaya sila» KNR i ee vliyanie na razvitie arxitekturi bezopasnosti v Aziatsko-Tixookeanskom regione. [Happines from Reason: China's Smart Power and its impact on the Development of security architecture in the Asia-Pacific Region]. Available at: https://iorj.hse.ru/data/2016/03/30/1126664874/Mixnevich%20S..pdf

[3]南海冲突，是什么时候开始激化的？[When did the conflict in the South China Sea begin to intensify]. Available at: https://view.news.qq.com/original/legacyintouch/d498.html

(3) Денгизда ҳаракат хавфсизлиги;

(4) Қидириш ва қутқариш;

(5) Халқаро трансмиллий жиноятларга қарши кураш, жумладан, гиёҳванд моддаларни ноқонуний айланиши, қурол-яроғ контрабандаси ва денгизда қуролланган қароқчиликка қарши кураш[1].

Ҳудудий муаммолар сабабли ХХРнинг Филиппин билан муносабатлари яхши бўлмаган. 1990 йилларда икки томонлама муносабатлар ривожлана бошлади. Хусусан, 1996 йили ХХР Раиси Цзян Цземин давлат ташрифи билан Филиппинга ташрифида Жанубий Хитой денгизи масаласида консенсусга келишди.

Филиппин 2013-йил январда Гаага шаҳри Третей судининг Доимий палатасига Хитойнинг Жанубий Хитой денгизидаги ҳаракатлари халқаро ҳуқуқнинг бузилиши даъвоси билан мурожаат қилди. Гаага Трибунали 2016-йил июлда БМТнинг Денгиз ҳуқуқи бўйича Конвенсиясига асосланиб, янги қарор қабул қилди ва унга кўра, Хитой денгиздаги ҳеч қайси оролга даъво қилишга асос йўқ, деб ҳисоблади[2]. Суд Спратли архипелагини "орол"лар эмас ва шу сабабдан архипелагда иқтисодий зона ҳам мавжуд эмас, деб қарор қабул қилди. Япония, Филиппин бу қарорнинг мажбурий эканлигини таъкидлади. Бироқ Хитой Гаага судининг юридик мақомини тан олмади ва 2016-йилги қарорни ҳам юридик кучга эга эмас, деб ҳисоблади.

Хитой билан урушда ғолиб бўлишга кўзи етмаётган Филиппин эндиликда Хитой билан очиқдан очиқ тўқнашувлардан воз кечди ва музокара йўлига ўтди. 1951-йилдаёқ АҚШ ва Филиппин ўртасида "Ўзаро Мудофаа Битими" тузилган эди. Унга кўра, Филиппин ёки АҚШга учинчи давлат томонидан таҳдид вужудга келса, иккинчи томон ёрдамга келиши керак. 2019-йил 4-март куни АҚШ ҳаво кучларининг ядро қуролларини ташувчи "B-52 Stratofortress" номли самалёти Филиппин ва Хитой ўртасидаги баҳсли ҳудуд- Спратли архипелаги яқинидан учиб ўтди ва Филиппин бунга жавобан, 1951-йилги Битимни қайта кўриб чиқишни талаб қилди[3].

Филиппин Мудофаа вазири Дельфин Лорентсон таъкидлашича, 1992-йилда Филиппинда АҚШ ҳарбий базалари ёпилиши биланоқ бу битимни қайта кўриб чиқиш керак эди. Агар ҳозир АҚШ ҳарбий кучлари Жанубий Хитой денгизида Хитой билан уруш бошласа, Филиппин ўз ўзидан бу урушга қўшилиб кетишга тўғри келади. Аммо Филиппин ўзидан кучли бўлган Хитой билан урушиш ниятида эмас. Филиппин аҳолисининг 20 фоизини хитойликлар ташкил этади ва Хитой Филиппиннинг асосий савдо шеригидир. Шунингдек Филиппиндаги Хитой диаспораси мамлакатнинг 35 % товар айланмасини назорат қилади[4].

1950-йиллардан бери АҚШнинг ишончли ҳамкори бўлиб келган Филиппин Президенти Р.Дутерте 2016-йил сайланиши билан АҚШдан ҳарбий ва иқтисодий жиҳатдан озод

[1] Qarang: Kazakbaev H. Disputed territories in the South China Sea and role of People's Republic of China, East European Science Journal, 2020, Volume 05(57). pp.46-50

[2] Gaagskiy sud otkazal Kitayu v pravax na rayoni v akvatorii Yujno-Kitayskogo morya [The Hague Court denies China rights to areas in the South China Sea] available at: https://www.Inter fax.ru/world /518067

[3] Prolet V-52 zastavil Filippini usomnit`sya v dogovore s SSHA [Overflight of B-52 made the Philippines question the treaty with the United States] Available at: https://military.pravda.ru/1409063-filippin/

[4] Kitayskaya diaspora v Yugo-Vostochnoy Azii [Chinese Diaspora in Southeast Asia], available at: synologia.ru/a/ Kitayskaya_diaspora_v_Yugo-Vostochnoy _Azii

эканлигини эълон қилган эди[1]. 2016-йилдан бошлаб Хитой Филиппиннинг энг йирик савдо шеригига ва 2018-йилдан энг йирик инвесторига айланди[2].

Юқоридаги ҳолатларга қарамасдан ХХР минтақадаги бир қанча давлатлар билан турли йилларда "Стратегик ҳамкорлик" тўғрисида келишувларга эришган. Жумладан: Камбоджа (2006 й.), Вьетнам (2008), Лаос (2009), Мянма (2011), Малайзия (2013), Индонезия (2013)[3].

**Хулоса ва таклифлар.** Бугунги кунда минтақа давлатларининг позициясидан келиб чиқиб, шартли равишда уларни уч гуруҳга ажратиш мумкин:

– хитойпарастлар: Лаос, Камбоджа, Мянма. Улар Хитойдан иқтисодий ёрдам олишни маъқул кўришади. Шунингдек, охирги пайтларда Бруней ҳам шу позицияни қўллаб-қувватламоқда.

– расман нейтрал давлатлар: Сингапур, Индонезия, Таиланд.

– антихитой блок: Вьетнам, Филиппин, Малайзия.

Хулоса қиладиган бўлсак, сўнгги йилларда Хитой Халқ Республикаси АСЕАН доирасида минтақа давлатлари билан турли соҳаларда ҳамкорлик алоқаларини ривожлантиришга ҳаракат қилмоқда. Бунда енг аввало иқтисодий ёрдам кўрсатиш, ҳарбий соҳада ҳамкорлик қилиш орқали минтақа давлатларини ўз томонига оғдиришга интилмоқда.

[1] The U.S.- Philippines Defense Alliance. Available at: https://www.cfr.org/backgrounder/us-philippines-defense-alliance

[2] Turnaround in Philippines-China Relations. Available at: https://www.chinausfo cus.com/foreign-policy/turnaround-in-philippines-china-relations

[3] Dikarev A.D. Gosudarstva ASEAN v politike Kitaya: kurs na raskol ili "noviy consensus"? [ASEAN states in China's politics: A split course or a "New Consensus"]. Comparative poltics and geopolitics, 2018, Vol.9 . no.3. P.76.